


L-**Att dwar il-Governanza tad-*Data***, li ilu fis-seħħ minn Settembru 2023, jistabbilixxi rekwiżiti biex tiżdied il-fiduċja fl-intermedjarji tad-*data* u jsaħħaħ il-mekkaniżmi tal-kondiviżjoni tad-*data*.




L-**Att dwar is-Servizzi Diġitali** jistabbilixxi **standard ġdid għall-obbligu ta' rendikont tal-pjattaformi online**. Skont l-Att, Pjattaformi Online Kbar ħafna jew Magni tat-Tiftix li jilħqu aktar minn 45 miljun utent kull xahar huma soġġetti għal regoli aktar stretti. Sal-lum, **22 servizz ġew iddeżinjati bħala Pjattaformi Online Kbar Ħafna**.




Bl-**Att dwar is-Swieq Diġitali**, l-UE stabbiliet stadju importanti globali **biex tirregola s-saħħa ekonomika tal-"gwardjani" diġitali, uħud mill-akbar kumpaniji globali diġitali**. F'Settembru 2023, il-Kummissjoni ddeżinjat **sitt gwardjani skont l-Att** — Alphabet, Amazon, Apple, ByteDance, Meta u Microsoft — li flimkien jammontaw għal 22 servizz ewlieni tal-pjattaforma.




Biex l-Ewropej jingħataw identità diġitali sikura u sigura, din il-Kummissjoni pproponiet **Kartiera tal-Identità Diġitali** ġdida. Minn tmiem l-2026, il-Kartiera se tippermetti liċ-ċittadini tal-UE jkollhom **identità diġitali sigura li tipproteġi d-*data* personali**.




Biex issaħħaħ ir-reżiljenza tagħna għat-theddid ċibernetiku, il-Kummissjoni introduċiet id-**Direttiva NIS2,** li tespandi r-regoli dwar iċ-ċibersigurtà biex tkopri setturi ġodda, bħall-fornituri tat-telekomunikazzjoni, is-servizzi postali, l-amministrazzjoni pubblika, u l-kura tas-saħħa.




Il-Kummissjoni pproponiet **Att dwar ir-Reżiljenza Ċibernetika**, li jistabbilixxi r-rekwiżiti taċ-ċibersigurtà għall-prodotti kollha tal-hardware u tas-software fis-suq Ewropew, minn monitors tat-trabi u logħob tal-kompjuter sa firewalls u routers.




L-**Att tal-UE dwar is-Solidarjetà Ċibernetika** jipproponi miżuri biex tingħata spinta lit-tħejjija ċibernetika għall-entitajiet kritiċi u jissaħħu l-kapaċitajiet ta' ġestjoni tal-kriżijiet u ta' rispons.




Biex tħejji lill-Ewropej għat-tranżizzjoni diġitali, il-Kummissjoni stabbiliet inizjattivi biex tappoġġa ż-żieda fl-għadd ta' gradwati fl-ICT, u biex tappoġġa liċ-ċittadini fl-isforzi tagħhom biex jiksbu ħiliet diġitali ġodda inkluż l-**Akkademja tal-Ħiliet fiċ-Ċibersigurtà** u l-**Pjattaforma għall-Ħiliet u l-Impjiegi Diġitali**.




Skont il-**Programm ta' Politika dwar id-Deċennju Diġitali**, il-Kummissjoni tkompli ssegwi l-prestazzjoni tal-Ewropa f'erba' oqsma: l-adozzjoni ta' teknoloġiji ġodda minn negozji bħall-IA, id-*data* u l-cloud; l-avvanz tal-infrastrutturi tal-konnettività, tal-computing u tad-*data* tal-UE; u d-disponibbiltà online tas-servizzi u l-amministrazzjoni pubbliċi. Il-Programm stabbilixxa **miri konkreti biex sal-2030 jintlaħaq, b'mod partikolari l-għan li jiġi żgurat li 80 % ta' dawk li għandhom bejn is-16 u l-74 sena jkollhom ħiliet diġitali bażiċi**.

# *Approċċ prattiku biex titrawwem il-kompetittività industrijali tal-Ewropa*

L-industrija tal-Ewropa tinsab fiċ-ċentru tal-missjoni tagħna li nwasslu l-prosperità għall-poplu tagħna. U huwa kruċjali għall-ambizzjoni tagħna li nibnu ekonomija nadifa. Biex ngħinu lill-industrija tagħna tibqa' kompetittiva globalment matul it-tranżizzjoni, **żviluppajna approċċ rapidu għall-appoġġ ta' setturi ewlenin, miċ-ċipep sat-teknoloġija nadifa, mill-batteriji sar-riħ**. Dan jgħaqqad l-investiment, il-ħiliet, il-faċilitajiet regolatorji intelliġenti u l-kooperazzjoni mas-sħab.

Ittestjajna dan l-approċċ bl-**Att Ewropew dwar iċ-Ċipep**, biex nagħtu spinta lill-manifattura taċ-ċipep u nappoġġaw l-espansjoni u l-innovazzjoni tul il-katina tal-valur. U dan ħalla riżultat. **L-Att dwar iċ-Ċipep diġà ġġenera aktar minn EUR 100 biljun ta' investimenti ppjanati** tul il-katina tal-valur kollha. U qed toħloq impjiegi tajbin madwar l-Ewropa, minn Magdeburg sa Catania, minn Dublin sa Dresden, minn Wrocław sa Grenoble.

Ir-reġjun tas-**Sassonja**, fil-Ġermanja tal-Lvant, kiseb suċċess fit-tranżizzjoni biex isir wieħed miċ-ċentri tat-teknoloġija preeminenti fl-Ewropa, b'enfasi speċjali fuq l-elettronika. **Il-finanzjament tal-UE** kellu rwol ewlieni u għen biex jattira investimenti addizzjonali. L-aktar proġett prominenti huwa investiment ta' **EUR 5 biljun** minn Infineon f'impjant ġdid għall-produzzjoni taċ-ċipep, li għandu joħloq madwar 1 000 impjieg ġdid bi kwalifiki għoljin. Infineon qed jistenna **EUR 1 biljun f'finanzjament pubbliku**.



Qed napplikaw l-istess approċċ biex niżguraw li l-futur tal-industrija tat-teknoloġija nadifa tagħna jsir fl-Ewropa. L-**Att tagħna dwar l-Industrija b'Emissjonijiet Żero Netti** se jgħin lill-UE tibni kapaċità tal-manifattura domestika b'saħħitha. Sal-2030, mill-inqas 40 % tad-domanda tagħna għal teknoloġiji b'emissjonijiet żero netti jenħtieġ li tkun koperta mill-kapaċità tal-manifattura Ewropea. Il-proġetti u l-widien strateġiċi tagħna, li jippermettu riformi u regoli mmirati dwar l-akkwist u l-irkant, jistgħu jgħinu lill-UE **ssir mexxejja globali fit-tranżizzjoni lejn enerġija nadifa u toħloq impjiegi ekoloġiċi u ta' kwalità interna**.

Bl-istess mod, żviluppajna l-**Att dwar il-Materja Prima Kritika** biex niżguraw l-aċċess għall-kumpaniji tagħna għal materjali essenzjali, li huma kruċjali għall-kompetittività u s-sigurtà ekonomika tal-Ewropa. Illum, l-Ewropa iġġib il-maġġoranza tal-elementi terrestri rari tagħha u materja prima kritika oħra miċ-Ċina. Tensjonijiet jew avvenimenti ġeopolitiċi bħall-pandemija jistgħu fi kwalunkwe ħin iwasslu għal problemi serji ta' produzzjoni downstream fl-Ewropa. Huwa għalhekk li żviluppajna l-prinċipju l-ġdid ta' "tneħħija tar-riskju, mhux diżakkoppjament" lejn iċ-Ċina, li sa issa huwa aċċettat mill-Istati Membri tal-UE u mis-sħab tal-G7. Qed niżviluppaw proġetti ġodda fl-Ewropa, iżda wkoll sħubijiet strateġiċi ta' benefiċċju ma' pajjiżi bħall-Awstralja, iċ-Ċilì jew il-Kanada, biex niżguraw u nipproċessaw materja prima kritika u niddiversifikaw il-ktajjen tal-provvista tal-kumpaniji Ewropej.

U biex nadattaw għar-realtajiet ġeopolitiċi, żviluppajna **l-ewwel Strateġija ta' Sigurtà Ekonomika tagħna**, b'passi konkreti biex inżidu r-reżiljenza tagħna u nnaqqsu r-riskju tal-ekonomija tagħna. Hawnhekk ukoll, l-approċċ tagħna huwa prammatiku: il-promozzjoni tal-kapaċitajiet proprji tal-Ewropa f'setturi ewlenin, il-protezzjoni kontra d-dipendenzi u s-sħubijiet biex jitmexxew 'il quddiem l-interessi kondiviżi. **Dan qed jagħmel l-Ewropa aktar b'saħħitha u aktar sikura.**

## KISBIET EWLENIN




Il-Kummissjoni **xprunat l-investiment, l-innovazzjoni u l-kreattività** fl-ekonomija. Bl-appoġġ tal-programm InvestEU tagħna, għandna l-għan li nimmobilizzaw aktar minn **EUR 372 biljun ta' investiment privat u pubbliku fil-prijoritajiet ekoloġiċi, diġitali u soċjali tagħna**. Sal-lum, **175 proġett ġew approvati u appoġġati minn InvestEU**.




Fi Frar 2024, il-koleġiżlaturi qablu dwar l-**aktar riforma komprensiva tar-regoli tal-governanza ekonomika** mill-kriżi finanzjarja 'l hawn. Ir-regoli l-ġodda se **jgħinu biex il-finanzi pubbliċi jerġgħu lura fit-triq it-tajba** u **jipprovdu biżżejjed spazju għall-investiment**.




F'konformità mal-Pjan Industrijali tal-Patt Ekoloġiku, il-Kummissjoni adottat **Qafas Temporanju ta' Għajnuna mill-Istat għall-Kriżijiet u t-Tranżizzjoni**, li japprova kważi **EUR 13-il biljun** f'miżuri ta' għajnuna mill-Istat biex **jitħaffef il-finanzjament għall-produzzjoni tat-teknoloġija nadifa**.




F'Ġunju 2023, il-Kummissjoni u r-Rappreżentant Għoli ppreżentaw l-**ewwel strateġija Ewropea għas-sigurtà ekonomika**. L-Istrateġija tiffoka fuq **erba' kategoriji ta' riskju**: ir-riskji għar-reżiljenza tal-ktajjen tal-provvista, għas-sigurtà tal-infrastruttura kritika, għas-sigurtà tat-teknoloġija u għat-tnixxija tat-teknoloġija, u r-riskji tal-użu tad-dipendenzi ekonomiċi u l-koerċizzjoni ekonomika bħala arma. F'Ottubru 2023, il-Kummissjoni identifikat **erba' oqsma kritiċi għas-sigurtà ekonomika: teknoloġiji avvanzati tas-semikondutturi, teknoloġiji tal-IA, teknoloġiji kwantistiċi, u bijoteknoloġiji**.




Matul dan it-terminu, il-Kummissjoni introduċiet it-**Tassonomija tal-UE**, li tipprovdi definizzjoni komuni għal attivitajiet ekonomiċi ambjentalment sostenibbli. Mill-2021, it-Tassonomija tal-UE kopriet madwar żewġ terzi tal-emissjonijiet tal-gassijiet serra fl-Ewropa. Bħala medja, **madwar 20 % tan-nefqa kapitali minn kumpaniji tal-UE elenkati kbar huma allinjati mat-tassonomija**.




Il-Kummissjoni stabbiliet ukoll qafas legali għal **Standard għall-Bonds Ekoloġiċi**. Il-fondi miġbura minn dan it-tip ta' bond se jkunu allinjati **100 % mal-istandards ambjentali għoljin tat-Tassonomija tal-UE**.




Il-Kummissjoni wittiet it-triq madwar id-dinja fl-istabbiliment ta' regoli għal kriptoassi li qabel ma kinux regolati. Ir-**Regolament dwar is-Swieq fil-Kriptoassi** jġib il-kriptoassi u l-fornituri tas-servizzi tagħhom taħt regolamentazzjoni u superviżjoni.




Matul dan il-mandat, il-Kummissjoni introduċiet l-**Att dwar ir-Reżiljenza Operazzjonali Diġitali**, li għandu l-għan li jsaħħaħ iċ-ċibersigurtà tas-settur finanzjarju tal-Ewropa.




Il-Kummissjoni ressqet regoli ġodda għall-**pagamenti istantanji f'euro**. Stabbilixxejna wkoll prinċipji għal **euro diġitali** futur, li ġew adottati fi Frar 2024.




L-UE kienet waħda mill-**ewwel ġurisdizzjonijiet fid-dinja** li implimentat il-ftehim dwar it-taxxa mingħajr preċedent stabbilit mill-OECD. Il-Kummissjoni ressqet Direttiva li tistabbilixxi **rata tat-taxxa effettiva minima ta' 15 % għall-kumpaniji multinazzjonali attivi fl-Istati Membri tal-UE**. Ilu fis-seħħ minn Jannar 2024.




Il-Kummissjoni pproponiet inizjattivi ewlenin biex jitnaqqsu l-ispejjeż tal-konformità mar-regoli tat-taxxa, inkluż **"In-Negozju fl-Ewropa: Qafas għat-Tassazzjoni tal-Introjtu" (BEFIT)**. Il-BEFIT se jintroduċi sett uniku ta' regoli biex tiġi ddeterminata l-bażi għat-taxxa ta' gruppi ta' kumpaniji. Dan se jnaqqas il-kostijiet tal-konformità għan-negozji li joperaw f'aktar minn Stat Membru wieħed.




Il-Kummissjoni von der Leyen ressqet **l-aktar riforma ambizzjuża u komprensiva tal-Unjoni Doganali tal-UE mit-twaqqif tagħha fl-1968**. Ir-riforma tagħna **se tissimplifika r-rekwiżiti ta' rappurtar doganali għan-negozjanti**.

# *Ekonomija soċjali tas-suq li tieħu ħsieb*

Il-kompetittività tal-ekonomija soċjali tas-suq tagħna hija mibnija fuq il-kapital uman tagħna — fuq il-ħiliet u l-benesseri tal-ħaddiema tagħna. Sa mill-bidu tal-mandat, dan kien fil-qalba tal-azzjoni tagħna.

Stabbilixxejna l-**Patt għall-Ħiliet**, biex nagħtu lill-ħaddiema t-taħriġ li jeħtieġu biex iqabblu l-ħtiġijiet tan-negozji, u appoġġajnieh b'investimenti ta' **EUR 65 biljun fil-ħiliet mill-baġit tal-UE u min-NextGenerationEU**. Dan huwa ta' importanza kbira għan-nies tagħna u għall-kumpaniji tagħna, peress li żewġ terzi tal-SMEs fl-Ewropa jgħidu li ma jistgħux isibu t-talent li jeħtieġu.

**Nikola** ilu jaħdem għal aktar minn 12-il sena fil-kumpless tat-tħaffir tal-faħam Maritsa Iztok fil-**Bulgarija**, wieħed mill-akbar tat-tip tiegħu fix-Xlokk tal-Ewropa. Huwa ddeċieda li jikseb **ħiliet ġodda għall-futur**. Bħala parti mis-**Sena Ewropea tal-Ħiliet**, huwa ngħaqad mal-**proġett RES-SKILL**, li qed jerġa' jħarreġ lill-ħaddiema tal-faħam għas-**settur tal-enerġija rinnovabbli**. Bil-kwalifiki l-ġodda, se jkun lest għall-ekonomija moderna u nadifa.







Iżda l-kompetittività tagħna hija mibnija wkoll fuq kundizzjonijiet tax-xogħol li jippermettu lill-ħaddiema tagħna jirnexxu u jiffukaw fuq xogħolhom. Il-Kummissjoni von der Leyen wegħdet u wettqet: issa għandna qafas tal-UE biex **intejbu l-adegwatezza tal-pagi minimi**. Il-ħaddiema għandhom jaqilgħu pagi li jippermettu għajxien deċenti kull fejn jaħdmu.

Hekk kif jitfaċċaw modi ġodda ta' xogħol, dawn iġibu magħhom ukoll sfidi, pereżempju f'termini ta' aċċess għad-drittijiet tax-xogħol u l-protezzjoni soċjali. Din hija r-raġuni għaliex ipproponejna regoli biex intejbu l-kundizzjonijiet tax-xogħol fix-xogħol fuq il-pjattaformi — kif impenjajna ruħna għalihom fil-bidu tal-mandat ta' din il-Kummissjoni. Fl-2021, aktar minn 500 pjattaforma diġitali kienu attivi fl-UE li joffru xogħol lil aktar minn 28 miljun persuna — il-biċċa l-kbira minnhom jaħdmu għal rashom iżda oħrajn fil-fatt huma ħaddiema.

Aħna stabbilejna wkoll regoli dwar it-**trasparenza fil-pagi**, biex il-prinċipju bażiku li **xogħol ugwali jistħoqqlu paga ugwali jsir realtà, irrispettivament minn jekk intix mara jew raġel**. U introduċejna **Garanzija għat-Tfal**, sabiex il-familji fil-bżonn ikunu jistgħu jaffordjaw l-indukrar tat-tfal, u li l-ommijiet u l-missirijiet ikunu jistgħu jaħdmu u jkollhom familja. L-Ewropa teħtieġ it-talent kollu tagħha.

Irnexxielna wkoll nimbuttaw fuq il-linja għan dejjiemi: **li jinġiebu aktar nisa fil-bordijiet korporattivi tal-Ewropa**. Bl-adozzjoni tad-Direttiva dwar in-Nisa fuq il-Bordijiet, li kienet ilha mwaħħla għal 10 snin, l-Unjoni tagħna issa għandha fis-seħħ **mira ta' 40 % tad-diretturi mhux eżekuttivi f'kumpaniji elenkati biex ikunu nisa**. Din hija aħbar tajba għan-nisa, peress li tikser is-saqaf tal-ħġieġ. U hija aħbar tajba għall-ekonomija tagħna, peress li l-kumpaniji li jħaddnu d-diversità huma aktar ta' suċċess.




Matul dan il-mandat, il-Kummissjoni ressqet ukoll inizjattivi ġodda kontra r-razziżmu u l-anti-semitiżmu, iżda wkoll għall-persuni LGBTIQ, l-individwi b'diżabilità, u r-Rom. Ħdimna għal Unjoni aħjar, fejn Ewropej ta' kull kulur, twemmin, età, ġeneru, u orjentazzjonijiet sesswali jistgħu jirnexxu.



Mira ta'
**40 %**
**ta' diretturi mhux eżekuttivi nisa**
f'kumpaniji elenkati

## KISBIET EWLENIN



Il-Kummissjoni stabbiliet **Pjan ta' Azzjoni biex il-Pilastru Ewropew tad-Drittijiet Soċjali** jingħata l-ħajja. Il-Pjan jistabbilixxi miri ċari għall-UE biex tilħaq sal-2030: biex jintlaħaq **78 % tal-impjiegi, tiġi żgurata l-parteċipazzjoni ta' 60 % tal-adulti fit-taħriġ annwali**, u **jitnaqqas l-għadd ta' persuni f'riskju ta' faqar jew esklużjoni soċjali b'mill-inqas 15-il miljun**.



Fl-aħħar ta' Jannar 2024, il-President von der Leyen ospitat b'mod konġunt is-**Summit tas-Sħab Soċjali ta' Val Duchesse**, li laqqa' flimkien l-istituzzjonijiet tal-UE u s-sħab soċjali biex jissaħħaħ id-djalogu soċjali.



Sabiex jiġu żgurati l-prosperità u l-benesseri futuri fl-UE, huwa kruċjali li jiġu indirizzati l-isfidi li ġġib magħha t-tranżizzjoni demografika. Il-Kummissjoni ressqet is-**Sett ta' Għodod tad-Demografija**. Is-sett ta' għodod huwa strutturat madwar erba' pilastri: (i) l-appoġġ lill-ġenituri biex jirrikonċiljaw aħjar l-aspirazzjonijiet tal-familja u x-xogħol imħallas, (ii) L-appoġġ u l-għoti tas-setgħa lill-ġenerazzjonijiet żgħażagħ, (iii) l-għoti tas-setgħa lill-ġenerazzjonijiet akbar fl-età u s-sostenn tal-benesseri tagħhom, u (iv) l-indirizzar tan-nuqqas ta' ħaddiema permezz ta' migrazzjoni legali ġestita fejn meħtieġ.

## Miri soċjali tal-UE sal-2030



Mill-inqas **78 %** tal-popolazzjoni li jkollhom bejn l-20 u l-64 sena għandu jkollhom **impjieg** sal-2030

2021 → 2030



Mill-inqas **60 %** tal-adulti kollha għandhom **jipparteċipaw f'taħriġ** kull sena sal-2030

2021 → 2030



Mill-inqas **15-il miljun** persuna inqas fir-**riskju tal-faqar jew tal-esklużjoni soċjali** sal-2030

# Ekonomija għas-servizz tan-nies

## IS-SITWAZZJONI **EKONOMIKA**

**L-ekonomija tal-UE tkompli turi reżiljenza notevoli** fost ix-xokkijiet ekonomiċi suċċessivi ta' dawn l-aħħar snin.

### Irbit Ekonomiku b'Saħħtu

Fil-perjodu 2021–2023 (*) l-ekonomija tal-UE reġgħet żdiedet b'**10 %** meta mqabbla mal-livell tal-2020.

### Espansjoni

L-espansjoni kienet appoġġata minn **suq tax-xogħol robust**, bir-rati tal-qgħad jilħqu livelli baxxi rekord u bl-impjiegi jiżdiedu.

### Qgħad

Rata tal-qgħad totali fl-UE, aġġustata staġunalment




*Sors:* Eurostat.

## NEXTGENERATIONEU

In-NextGenerationEU huwa aktar minn sempliċiment rispons għall-isfidi ppreżentati mill-pandemija tal-COVID-19: **Din hija opportunità storika biex tinbena ekonomija li taħdem għal kull ċittadin tal-UE**.

### Investiment

Investiment Ewropew komuni ta' aktar minn **EUR 800 biljun** biex l-Ewropa ssir aktar b'saħħitha, ekoloġika u diġitali.

### Faċilità għall-Irkupru u r-Reżiljenza

**EUR 385 biljun**
f'self




**EUR 338 biljun**
f'għotjiet għall-investiment f'riformi u proġetti

### Żborż

B'kollox, diġà ġie żborżat total ta' kważi **EUR 225 biljun**, inkluż **EUR 67 biljun** fi prefinanzjament.

### PDG

L-investiment iffinanzjat minn NextGenerationEU waħdu jista' jagħti spinta lill-PDG tal-UE b'madwar **1.4 %** fl-2026. (**).

(*) Dan jinkludi *data* preliminari għall-2023.
(**) dan ma jinkludix l-impatt sinifikanti li jsaħħaħ it-tkabbir tar-riformi fil-pjanijiet ta' rkupru.

## INVESTIMENT **FIL-ĦILIET**

### Sena Ewropea tal-Ħiliet

Bl-Aġenda Ewropea għall-Ħiliet, l-UE qed tinvesti ħafna fit-**tagħlim tul il-ħajja**, biex tadatta l-ħiliet tan-nies għas-suq tax-xogħol li dejjem qed jinbidel.

Aktar minn **2 000 avveniment** u laqgħa poġġew il-ħiliet fiċ-ċentru tax-xena matul is-Sena Ewropea tal-Ħiliet.

### Fondi

L-UE qed tinvesti madwar **EUR 65 biljun** fi programmi tal-ħiliet, l-aktar permezz tal-Faċilità għall-Irkupru u r-Reżiljenza u l-Fond Soċjali Ewropew Plus.

### Patt għall-Ħiliet

Fit-2022, **2 miljun** persuna bbenefikaw minn attivitajiet ta' titjib tal-ħiliet u ta' taħriġ mill-ġdid skont il-Patt għall-Ħiliet.

**15 500** programm ta' taħriġ ġew aġġornati jew żviluppati taħt il-Patt fl-2022.




## SUQ UNIKU

Għal tliet deċennji sħaħ fassalna suq uniku b'saħħtu, **l-akbar suq tad-dinja**, b'dimensjoni soċjali b'saħħitha.

### PDG

Dan jammonta għal



**15 %** tal-PDG globali

Huwa stmat li dan żied il-PDG tal-UE b'**9 %** addizzjonali mill-ħolqien tiegħu tliet deċennji ilu.

### Daqs

Dan jinkludi

**440 miljun** ċittadin

**23 miljun** negozju





Sabiex tgħin lill-ġenerazzjoni li jmiss ta' Ewropej tirnexxi, il-Kummissjoni ressqet Rakkomandazzjoni li tistabbilixxi **Garanzija Ewropea għat-Tfal,** li tiżgura li kull tifel u tifla f'riskju ta' faqar ikollhom aċċess għall-aktar drittijiet bażiċi filwaqt li tgħin ukoll lill-ġenituri li ma jkollhomx għalfejn jagħżlu bejn li jaħdmu u li jkollhom familja.

Bis-saħħa tal-**finanzjament tal-UE**, **faċilità għall-indukrar tat-tfal** fiż-żona industrijali ta' Ċipru ta' Agios Athanasios tippermetti lill-ġenituri żgħażagħ, b'mod partikolari lin-nisa, **jaħdmu u jipprovdu għall-familja tagħhom** filwaqt li jiżguraw li **t-tfal tagħhom jingħataw kura** qrib ħafna taż-żona tax-xogħol tagħhom.


© Adobe Stock


© Adobe Stock

Din il-Kummissjoni nediet ukoll il-programm ta' **Appoġġ għall-Impjieg taż-Żgħażagħ**, bl-għan li **jipprovdi pont għall-impjiegi għall-ġenerazzjoni li jmiss**. Fil-qalba ta' din l-inizjattiva tinsab il-**Garanzija għaż-Żgħażagħ imsaħħa**. Il-garanzija għaż-Żgħażagħ tiżgura li **ż-żgħażagħ taħt it-30 sena jiġu offruti impjieg, edukazzjoni kontinwa, traineeship, jew apprendistat** fi żmien 4 xhur minn meta jsiru qiegħda jew minn meta jitilqu mill-edukazzjoni.

Minn Novembru 2022, għandna regoli ġodda **biex intejbu l-adegwatezza tal-pagi minimi f'pajjiżi b'pagi minimi statutorji**, filwaqt li nistabbilixxu kriterji ċari għall-iffissar tal-pagi u l-aġġornamenti. Ir-regoli **jippromwovu wkoll aktar negozjar kollettiv** u infurzar u monitoraġġ aħjar.


© Adobe Stock

Il-Kummissjoni introduċiet ukoll regoli rivoluzzjonarji dwar it-**trasparenza fil-pagi**, li se jgħinu biex **titnaqqas id-differenza bejn il-pagi tal-irġiel u n-nisa**. Ir-regoli se jgħinu biex jiġi infurzat il-**prinċipju ta' paga ugwali bejn in-nisa u l-irġiel**, u se **jtejbu l-aċċess għall-ġustizzja għall-vittmi ta' diskriminazzjoni fil-pagi**.

Matul dan il-mandat, il-koleġiżlaturi qablu wkoll dwar regoli ġodda li se **jikkriminalizzaw il-vjolenza fiżika, kif ukoll il-vjolenza psikoloġika, ekonomika u sesswali kontra n-nisa madwar l-UE**.

Bl-intenzjoni li ttejjeb is-saħħa u s-sikurezza fuq il-post tax-xogħol, il-Kummissjoni stabbiliet **qafas strateġiku tal-UE 2021–2027 dwar is-saħħa u s-sikurezza fuq il-post tax-xogħol**.

Aħna ppreżentajna diversi proposti biex nillimitaw ir-riskji li l-ħaddiema jiffaċċjaw mill-esponiment għal sustanzi perikolużi, inklużi l-asbestos, iċ-ċomb, id-diisoċjanati, u **karċinoġeni, mutaġeni u sustanzi tossiċi għar-riproduzzjoni oħra**.

**Sebgħa u tletin familja reġgħu lura fid-djar** matul l-2021-2023 f'Košice, wara li esperjenzaw problema kronika ta' persuni mingħajr dar, bis-saħħa tal-**"Pjan għall-Ġlieda kontra l-Kondizzjoni ta' Persuni Mingħajr Dar" ta' Košice u tas-Slovakkja**. Bl-**appoġġ tal-Fond Soċjali Ewropew**, l-NGOs lokali, immexxija mill-Fondazzjoni DEDO, għenu lill-familji jsibu u jżommu l-akkomodazzjoni.


© Nadácia DEDO, 2021



Din il-Kummissjoni pproponiet ukoll **approċċ komprensiv ġdid għas-saħħa mentali**. Il-pjan jiffoka fuq dawk l-aktar vulnerabbli, bħat-tfal, iż-żgħażagħ, u l-anzjani, u jinkludi **20 inizjattiva ewlenija u EUR 1.23 biljun f'finanzjament** għall-edukazzjoni u s-sensibilizzazzjoni.

Il-Kummissjoni wittiet it-triq biex tinbena **Unjoni ta' Ugwaljanza**. Flimkien ma' strateġija dwar l-ugwaljanza bejn il-ġeneri, stabbilixxejna l-ewwel **pjan ta' azzjoni kontra r-razziżmu** li qatt sar u l-ewwel **strateġija tal-UE kontra l-anti-semitiżmu** u dwar it-**trawwim tal-ħajja Lhudija**. Din il-Kummissjoni adottat ukoll l-ewwel **strateġija tal-LGBTIQ** li qatt saret. F'Ottubru 2020, saħħaħna qafas biex nappoġġaw lir-**Rom** fl-UE.






F'Marzu 2021, adottajna l-**Istrateġija 2021–2030 għad-drittijiet tal-persuni b'diżabilità**. Il-koleġiżlaturi diġà qablu dwar il-proposta tal-Kummissjoni għal **Kard Ewropea tad-Diżabilità** u **Kard Ewropea għall-Parkeġġ għall-persuni b'diżabilità**.

# Nindirizzaw il-migrazzjoni irregolari

L-Ewropa hija kontinent li l-istorja tiegħu ssawret minn ħafna popli. Aħna dejjem se nappoġġaw l-obbligi tagħna li nipprovdu sikurezza lin-nies li jfittxu protezzjoni internazzjonali, u aħna kburin li noffru mogħdijiet ta' migrazzjoni legali li se jkunu ta' benefiċċju wkoll għas-soċjetajiet u l-ekonomiji Ewropej. Madankollu, fi kriżijiet tal-passat meta għadd bla preċedent ta' refuġjati u migranti irregolari daħlu fl-UE, deher ċar li l-Ewropa ma kellhiex l-għodod it-tajba biex tlaħħaq mal-pressjonijiet.

Fil-bidu tal-mandat ta' din il-Kummissjoni, aħna għalhekk impenjajna ruħna li nistabbilixxu **sistema komuni għal ġestjoni aħjar tal-migrazzjoni fl-UE**. Huwa għalhekk li pproponejna **Patt ġdid dwar il-Migrazzjoni u l-Ażil**.



Wara negozjati politiċi u legali kumplessi, l-Istati Membri u l-Parlament Ewropew laħqu ftehim dwar dan is-sett komprensiv ta' regoli, li **ta bidu ġdid lill-Ewropa**, fejn għal għexieren ta' snin rajna biss imblukkar u staġnar.

Bir-regoli l-ġodda, se **niżguraw aħjar il-kontroll tal-fruntiera esterna tagħna**. Qed **nagħmlu l-proċeduri tal-ażil, tar-ritorn u tal-fruntieri aktar rapidi u aktar effettivi**, b'limiti ta' żmien aktar stretti u regoli aktar stretti biex jiġu limitati l-applikazzjonijiet abbużivi jew sussegwenti, bil-garanziji meħtieġa għall-individwi. Id-deċiżjonijiet ta' ritorn għal dawk mingħajr dritt ta' soġġorn se jinħarġu minnufih.

**Il-Greċja** qed tkun pijuniera fi **proġett ta' integrazzjoni**, iffinanzjat minn **NextGenerationEU**, fejn ir-**refuġjati u l-migranti**, inklużi l-persuni b'diżabilità, jiġu **mħarrġa fil-protezzjoni kontra n-nirien u t-terremoti**. Il-proġett iqarreb ir-residenti lokali u l-migranti lejn xulxin biex jiffaċċjaw sfidi komuni.


© Il-Ministeru għall-Migrazzjoni u l-Ażil, ir-Repubblika Ellenika

U issa għandna regoli aktar ċari dwar ir-responsabbiltà tal-Istati Membri, b'**miżuri mtejba biex jillimitaw il-movimenti sekondarji**.

**L-Istati Membri se jappoġġaw lil xulxin bl-użu ta' mekkaniżmu ta' solidarjetà flessibbli iżda permanenti**. Kull waħda minnhom se tkun tista' tagħżel it-tip ta' solidarjetà li tixtieq tipprovdi. L-Unjoni tagħna issa hija mgħammra aħjar biex timmaniġġja l-migrazzjoni.

B'mod parallel mal-iżvilupp ta' leġiżlazzjoni aktar effettiva, matul dan il-mandat, il-Kummissjoni appoġġat lill-Istati Membri biex jindirizzaw l-**isfidi immedjati** — minn żieda fil-wasliet fil-Mediterran sal-istrumentalizzazzjoni tal-migrazzjoni mill-Belarussja — b'appoġġ operazzjonali u b'assistenza mill-aġenziji tal-UE. U bnejna **sħubijiet ma' pajjiżi terzi** biex niġġieldu l-kuntrabandu u nżidu r-ritorni.

Is-sħubija komprensiva li ffirmajna mat-**Tuneżija**, pereżempju, iġġib benefiċċji reċiproċi lil hinn mill-migrazzjoni — mill-enerġija u l-edukazzjoni sal-ħiliet u s-sigurtà. Dan huwa l-pjan ta' azzjoni għal ftehimiet oħra li għandhom jiġu ffirmati ma' pajjiżi sħab, biex titrawwem il-kooperazzjoni u tittejjeb il-ġestjoni tal-migrazzjoni.




## KISBIET EWLENIN



Bil-Patt il-Ġdid dwar il-Migrazzjoni u l-Ażil, il-Kummissjoni tipprovdi dispożizzjonijiet b'saħħithom biex tipprovdi soluzzjoni fit-tul u sostenibbli biex **tinbena sistema komuni tal-UE għall-ġestjoni tal-migrazzjoni**. Ir-regoli l-ġodda se jiżguraw **ġestjoni robusta u ġusta tal-migrazzjoni u l-ażil**.



Element ewlieni tal-Patt huwa l-kondiviżjoni ġusta tar-**responsabbiltà** u s-**solidarjetà**.



Regoli ġodda se jiċċaraw il-**kriterji għall-għoti ta' protezzjoni internazzjonali, id-drittijiet u l-obbligi tar-refuġjati, u jintroduċu regoli aktar stretti li jissanzjonaw movimenti mhux awtorizzati fl-UE**.



**Il-minorenni mhux akkumpanjati** se jirċievu assistenza immedjata, u l-Istati Membri se jiżguraw li dawk li jfittxu l-ażil b'talbiet fondati sew ikollhom id-**dritt li jaħdmu**.



Biex tibqa' kompetittiva, il-Kummissjoni Ewropea pproponiet miżuri biex **tattira l-ħiliet u t-talent** li l-ekonomiji tagħna u s-soċjetajiet tagħna jeħtieġu.

Id-**Direttiva dwar il-Karta Blu** tippermetti li ħaddiema bi kwalifiki għoljin minn pajjiżi mhux tal-UE jibbenefikaw minn proċeduri rapidi ta' ammissjoni biex jiġu fl-UE u jikkontribwixxu għall-kompetittività ekonomika tagħha.

Ir-regoli l-ġodda tad-**Direttiva dwar il-Permess Uniku** jipprovdu drittijiet komuni għall-ħaddiema minn pajjiżi mhux tal-UE, fir-rigward tal-kundizzjonijiet tax-xogħol, is-sigurtà soċjali, ir-rikonoxximent tal-kwalifiki, u l-benefiċċji tat-taxxa.




Il-Kummissjoni segwiet **Sħubijiet ta' Talent** innovattivi ma' pajjiżi sħab ewlenin, inklużi l-Marokk, it-Tuneżija, l-Eġittu, il-Bangladesh u l-Pakistan. Dawn se jippermettu lin-nies minn dawk il-pajjiżi jaħdmu, jistudjaw u jitħarrġu fl-UE, filwaqt li jiżviluppaw ħiliet ġodda li aktar tard jistgħu jkunu ta' benefiċċju għall-pajjiżi ta' oriġini tagħhom.




Matul dan il-mandat, il-Kummissjoni ressqet **erba' pjanijiet ta' azzjoni** għar-rotot migratorji ewlenin: **il-Mediterran Ċentrali, il-Balkani tal-Punent, il-Mediterran tal-Punent u l-Atlantiku, il-Lvant tal-Mediterran**. Meta l-Italja ffaċċjat żieda qawwija fil-wasliet irregolari fis-sajf tal-2023, il-President **von der Leyen** nediet il-**pjan ta' 10 punti għal Lampedusa.**




Il-pjanijiet ta' Azzjoni taw riżultati. Fil-Balkani tal-Punent, il-wasliet fl-2023 **naqsu b' 31 % meta mqabbla mal-2022**.




Il-Kummissjoni pprovdiet ukoll **appoġġ finanzjarju lill-Istati Membri**. Madwar EUR 6 biljun mill-Fond għall-Ażil, il-Migrazzjoni u l-Integrazzjoni (2019–2023) ġew żborżati biex jappoġġaw lill-Istati Membri fil-ġestjoni tal-migrazzjoni; ġew ipprovduti EUR 3 biljun mill-Fond għas-Sigurtà Interna — Fruntieri u Viża (2019–2020) għall-ġestjoni tal-fruntieri; u EUR 1 biljun mill-Fond għas-Sigurtà Interna — Pulizija (2019-2020) ikkontribwew għat-tisħiħ tas-sigurtà.



Il-Kummissjoni nediet Sejħa għal Azzjoni għal **Alleanza Globali għall-Ġlieda Kontra l-Faċilitazzjoni ta' Dħul Klandestin** ta' Migranti f'Konferenza Internazzjonali fi Brussell flimkien ma' pajjiżi madwar id-dinja. Fl-istess ħin, ipproponejna wkoll **leġiżlazzjoni ġdida għall-prevenzjoni u l-ġlieda kontra l-faċilitazzjoni ta' dħul klandestin ta' migranti**, li taġġorna l-qafas leġiżlattiv ta' 20 sena, biex tintroduċi regoli minimi biex tiġġieled il-faċilitazzjoni ta' dħul, tranżitu u soġġorn mhux awtorizzati fl-UE.

# *Tisħiħ tad-demokrazija u l-istat tad-dritt*

Fil-bidu tal-mandat, il-Kummissjoni von der Leyen impenjat ruħha li **tipprijoritizza l-istat tad-dritt u tagħti spinta ġdida lid-demokrazija Ewropea**. Ħafna avvenimenti fl-Unjoni tagħna u barra minnha taw prova tajba: **ma nistgħux nieħdu d-demokrazija bħala fatt**. Irridu niġġieldu għaliha kuljum mill-ġdid. Din il-Kummissjoni żviluppat leġiżlazzjoni biex tiddefendi u ssaħħaħ id-demokrazija, tiġġieled l-indħil barrani, tiġġieled id-diżinformazzjoni u tipproteġi l-libertà u l-pluraliżmu tal-media, kif ukoll is-sikurezza tal-ġurnalisti.

U ħadna azzjoni mingħajr preċedent biex nirrispettaw l-istat tad-dritt fl-Istati Membri kollha. Stabbilixxejna **Rapport annwali dwar l-Istat tad-Dritt**, b'rakkomandazzjonijiet imfassla apposta għal kull Stat Membru biex jiġi evitat ksur tal-istat tad-dritt u biex jissaħħaħ aktar. Meta d-djalogu ma kienx biżżejjed, użajna l-għodod kollha għad-dispożizzjoni tagħna, inkluż **il-ksur jew il-mekkaniżmu ta' kundizzjonalità baġitarja**. Dan jippermetti s-sospensjoni tal-pagamenti mill-baġit tal-UE f'każ li l-istat tad-dritt ma jiġix rispettat fi Stat Membru. Fuq talba tal-Kummissjoni, din id-dispożizzjoni ġiet attivata għall-**Ungerija**.


© Adobe Stock

Indirizzajna l-isfidi għall-istat tad-dritt b'mod sod, biex nipproteġu d-demokrazija Ewropea tagħna u s-soċjetajiet liberi u miftuħa tagħna.

## KISBIET EWLENIN


© Adobe Stock

Bil-**Pjan ta' Azzjoni għad-Demokrazija Ewropea**, il-Kummissjoni ħadet passi konkreti biex tippromwovi elezzjonijiet ħielsa u ġusti, issaħħaħ il-libertà tal-media u tiġġieled id-diżinformazzjoni.

il-Kummissjoni tistabbilixxi liġijiet ġodda dwar ir-**reklamar politiku**, id-drittijiet elettorali u l-finanzjament tal-partiti. Meta jidħlu fis-seħħ, **ir-reklami politiċi se jkollhom jiġu ttikkettati bħala tali u se jkollhom jinkludu referenza ċara għal min ikun qed iħallas għalihom**.


© Adobe Stock

Bl-**Att Ewropew dwar il-Libertà tal-Media**, il-Kummissjoni stabbiliet għall-ewwel darba sett ta' salvagwardji komuni biex tipproteġi l-libertà u l-pluraliżmu tal-media fl-Ewropa, inkluż biex tipproteġi l-indipendenza editorjali u l-pluraliżmu tal-media, u tiżgura l-funzjonament indipendenti tal-media tas-servizz pubbliku.


© Adobe Stock


© Adobe Stock

**Il-proċeduri ta' ksur** huma għodda ewlenija għall-protezzjoni tal-istat tad-dritt, u bil-**Mekkaniżmu ta' Kondizzjonalità l-ġdid tagħha l-UE issa għandha s-setgħa li żżomm il-fondi tal-UE meta jseħħ ksur tal-istat tad-dritt**.

Sabiex jiġi miġġieled b'mod effettiv ir-riskju ta' **korruzzjoni**, f'Mejju 2023, il-Kummissjoni adottat pakkett ta' **miżuri kontra l-korruzzjoni**, li jinkludi regoli li jikkriminalizzaw ir-reati ta' korruzzjoni u jarmonizzaw il-penali madwar l-UE. U issa qed nimmonitorjaw l-iżviluppi rilevanti għall-ġlieda kontra l-korruzzjoni fir-Rapport annwali dwar l-Istat tad-Dritt.


© Adobe Stock


© Adobe Stock

Għall-ewwel darba, il-Kummissjoni stabbiliet salvagwardji komuni li **jipproteġu l-libertà u l-pluraliżmu tal-media fl-Ewropa** u introduċiet leġiżlazzjoni li **tipproteġi kemm lill-ġurnalisti kif ukoll lid-difensuri tad-drittijiet tal-bniedem mill-Kawżi Strateġiċi kontra l-Parteċipazzjoni Pubblika (SLAPP)**.

Il-Kummissjoni pproponiet il-ħolqien ta' **Korp tal-Etika li jkopri l-istituzzjonijiet kollha tal-UE** li se jistabbilixxi standards dwar l-etika għall-istituzzjonijiet kollha u jiżgura koordinazzjoni regolari bejniethom.


© Adobe Stock

**Għalaqna l-Mekkaniżmu għall-Kooperazzjoni u l-Verifika (MKV)** li kien ġie introdott mal-adeżjoni tal-**Bulgarija u r-Rumanija** bħala miżura tranżizzjonali biex jiġi ffaċilitat il-progress fl-oqsma tar-riforma ġudizzjarja u l-ġlieda kontra l-korruzzjoni. Peress li ż-żewġ Stati Membri kisbu progress notevoli, kienet kwistjoni ta' ġustizzja li dan jintemm.


© Adobe Stock



aktar minn **700 000** parteċipant



**49** proposta



**95 %** tas-segwitu għall-miżuri tal-Konferenza fi ħdan il-mandat tagħna

Biex issaħħaħ l-involviment taċ-ċittadini, il-Kummissjoni kellha rwol ewlieni fil-**Konferenza dwar il-Futur tal-Ewropa**. Aktar minn ħames miljun utent uniku żaru l-pjattaforma diġitali tal-Konferenza. Aktar minn 700 000 parteċipant attendew avvenimenti madwar l-Unjoni tagħna.

Bħala konklużjoni fid-9 ta' Mejju 2022, il-parteċipanti tal-Konferenza ppreżentaw rapport, li kien fih **49 proposta** dwar suġġetti bħas-sigurtà, it-trasformazzjoni diġitali, l-edukazzjoni, il-kultura, iż-żgħażagħ, l-isport u aktar.

**Il-Kummissjoni aġixxiet fuq kważi 95 % tal-miżuri proposti mill-Konferenza dwar il-Futur tal-Ewropa** li jaqgħu taħt il-mandat tagħha. Il-programmi ta' ħidma tagħna tal-Kummissjoni għall-2023 u l-2024 ġew xprunati mir-riżultati tal-Konferenza.





© Adobe Stock

Il-Kummissjoni aġġornat ukoll il-**portal Semma' Leħnek** f'punt ta' dħul uniku għall-għodod kollha tagħna għall-involviment taċ-ċittadini.

Għamilna progress importanti dwar fajls leġiżlattivi ewlenin, u **ressaqna aktar minn 840 proposta**. Bis-saħħa ta' kooperazzjoni effettiva mal-Parlament Ewropew u mal-Kunsill tal-Unjoni Ewropea, **intlaħaq qbil dwar kważi 75 % tal-proposti leġiżlattivi kollha ġestiti minn din il-Kummissjoni**.


© Adobe Stock

# Ewropa aktar b'saħħitha u aktar kuraġġuża fid-dinja

F'dawn l-aħħar snin, il-Kummissjoni von der Leyen uriet kemm-il darba kemm jistgħu jingħelbu l-isfidi tremendi meta **ssir ħidma mal-ħbieb u mas-sħab**. Il-kapaċità tal-UE li tifforma alleanzi b'saħħithom madwar id-dinja għenet biex jissaħħaħ ir-rwol tal-Ewropa globalment.

L-ewwel żjara tal-Kulleġġ tal-Kummissarji attwali kienet fl-Afrika. Il-ħidma tal-Kummissjoni von der Leyen ġabet ir-**relazzjonijiet mal-Istati Uniti f'livelli ġodda**, permezz ta' kooperazzjoni mill-qrib b'appoġġ għall-Ukrajna, kif ukoll dwar l-enerġija, l-azzjoni klimatika, il-kummerċ u t-teknoloġija.

Għen ukoll biex jiġu stabbiliti mill-ġdid ir-relazzjonijiet ta' wara l-Brexit mar-**Renju Unit**. Aħna nnegozjajna l-**Qafas ta' Windsor**, li reġa' poġġa waħda mill-aktar relazzjonijiet importanti tagħna fl-Ewropa fi triq pożittiva.

U żviluppajna ġenerazzjoni ġdida ta' sħubijiet ma' **Global Gateway**, l-akbar programm ta' investiment globali tal-Ewropa li qatt kien hemm. Global Gateway, b'valur ta' **EUR 300 biljun**, huwa l-offerta tagħna għal proġetti ta' investiment u infrastruttura ta' kwalità li **jirrispettaw standards ambjentali u soċjali għoljin u joħolqu l-impjiegi u t-tkabbir lokalment**.

Il-Global Gateway hija dwar l-iżvilupp ta' **sħubijiet ta' benefiċċju għal kulħadd** filwaqt li jitqiesu l-interessi tas-sħab tagħna kif ukoll tal-UE f'perspettiva ġeopolitika.

U diġà qed tagħti riżultati. **Intgħażlu aktar minn 200 proġett ewlieni**, b'investimenti ta' EUR 66 biljun minn sħubijiet strateġiċi dwar il-materja prima man-Namibja, iċ-Ċilì u l-Arġentina, għal kollaborazzjoni dwar l-idroġenu rinnovabbli mal-Marokk u l-Eġittu, jew sistema diġitali ta' kejbil taħt il-baħar, imsejħa Medusa, li tgħaqqad l-UE mal-pajjiżi tal-Afrika ta' Fuq. Se jkun hemm ħafna oħrajn.




L-akbar programm ta' investiment globali tal-Ewropa li qatt sar



Jiswa **EUR 300 biljun**



Intgħażlu aktar minn **200 proġett** emblematiku

**Global Gateway** qed tappoġġa l-proġett ambizzjuż tal-**Kuritur Lobito**. Il-kuritur se jgħaqqad il-parti tan-Nofsinhar tar-Repubblika Demokratika tal-Kongo (RDK), il-parti tal-Majjistral taż-Żambja, u l-Port ta' Lobito fl-Angola. Dan ser jagħti **spinta lill-aċċess tar-RDK u ż-Żambja għas-swieq kummerċjali globali** billi jtejjeb iċ-ċirkolazzjoni tal-merkanzija u l-mobbiltà taċ-ċittadini.



Implimentat f'approċċ ta' "Tim Ewropa" — l-istituzzjonijiet tal-UE u l-Istati Membri tal-UE jaħdmu flimkien — Global Gateway mhux biss jappoġġa t-tranżizzjonijiet nodfa u diġitali madwar id-dinja, iżda jżid ukoll l-influwenza tal-UE fix-xena dinjija.

L-Ewropa qed tikkonsolida r-reputazzjoni tagħha bħala sieħeb fit-tul affidabbli, li jaħdem għal benefiċċji reċiproċi.

## IL-GLOBAL GATEWAY: ĦAMES PRIJORITAJIET TA' INVESTIMENT



### DIĠITALI

L-UE tappoġġa internet miftuħ u sigur



### KLIMA U ENERĠIJA

L-UE tappoġġa l-investiment u r-regoli li jwittu t-triq għat-tranżizzjoni lejn enerġija nadifa



### TRASPORT

L-UE tappoġġa l-modi kollha tat-trasport ekoloġiku, intelliġenti u sikur



### SAĦĦA

L-UE tgħin fit-tisħiħ tal-ktajjen tal-provvista u tal-produzzjoni lokali tal-vaċċini



### EDUKAZZJONI U RIĊERKA

L-UE tinvesti f'edukazzjoni ta' kwalità għolja, b'enfasi speċjali fuq il-bniet u n-nisa u fuq il-gruppi vulnerabbli

## KISBIET EWLENIN



Il-Kummissjoni von der Leyen saħħet ir-rwol tagħha bħala **mexxej dinji fl-azzjoni klimatika** permezz tal-**Patt Ekoloġiku Ewropew** u l-ħidma intensiva tagħha li tiżgura li s-sħab tagħna madwar id-dinja jissodisfaw **l-impenji skont il-Ftehim ta' Pariġi**.



Ikkonkludejna **Alleanzi u Sħubijiet Ekoloġiċi** ma' sħab mill-qrib bħall-Kanada, il-Ġappun, il-Marokk, in-Norveġja, u r-Repubblika tal-Korea; u nedejna **Sħubijiet għal Tranżizzjoni Ġusta tal-Enerġija** mal-Afrika t'Isfel, is-Senegal, l-Indoneżja u l-Vjetnam biex nappoġġawhom fit-tranżizzjoni ekoloġika tagħhom.







Il-Kummissjoni von der Leyen insistiet biex il-**familja Ewropea tagħna tkun kompluta**. F'Diċembru 2023, il-Kunsill Ewropew approva l-bidu tan-negozjati tal-adeżjoni mal-**Ukrajna** u l-**Moldova**. Fl-2022 bdejna negozjati ta' adeżjoni mal-**Albanija u l-Maċedonja ta' Fuq; filwaqt li l-Bożnija-Ħerzegovina, u l-Georgia**, ingħataw status ta' kandidat tal-UE.

Barra minn hekk, b'EUR 6 biljun f'finanzjament, il-**Pjan ta' Tkabbir tal-Kummissjoni għall-Balkani tal-Punent** se jġib xi wħud mill-**benefiċċji tas-sħubija qabel l-adeżjoni u jagħti spinta lit-tkabbir ekonomiku** fil-Balkani tal-Punent.

Il-Kummissjoni poġġiet ir-**relazzjonijiet bejn l-UE u l-Istati Uniti lura fi triqithom** wara perjodu kkaratterizzat minn nuqqas ta' qbil. Nedejna l-**Kunsill tal-Kummerċ u t-Teknoloġija (TTC) bejn l-UE u l-Istati Uniti** fl-2021, li sar forum privileġġat għal skambji bilaterali. Mexxejna 'l quddiem il-**Kunsill tal-Enerġija u d-Djalogu bejn l-UE u l-Istati Uniti**, u stabbilixxejna Task Force ġdida dwar is-Sigurtà tal-Enerġija. U kkoordinajna mill-qrib fl-**impenn konġunt tagħna li nappoġġaw lill-Ukrajna** fil-gwerra tagħha kontra l-aggressjoni Russa.






Wara l-**attakki terroristiċi brutali tal-Ħamas kontra Iżrael**, ikkundannajna lill-Ħamas bl-aktar mod qawwi possibbli. Aħna nappoġġjaw id-dritt tal-Iżrael li jiddefendi lilu nnifsu u tennejna l-ħtieġa li dan isir f'konformità mad-dritt internazzjonali u d-dritt umanitarju internazzjonali, **filwaqt li tiġi żgurata l-protezzjoni tal-popolazzjoni ċivili**.

Hekk kif il-konflitt intensifika, immobilizzajna rapidament biex nipprovdu appoġġ umanitarju lill-poplu Palestinjan f'Gaża. F'Ottubru 2023, **ikkwadruplikajna l-għajnuna ta' emerġenza lill-Palestinjani, inkluż permezz ta' operazzjoni ddedikata tal-Pont Umanitarju bl-Ajru.**

B'aktar minn 40 titjira, s'issa wassalna aktar minn 1 700 tunnellata ta' oġġetti ta' sokkors umanitarju, inklużi provvisti mediċi, postijiet ta' kenn, nutrizzjoni, materjal loġistiku u xarabanks.

Aħna nibqgħu impenjati bis-sħiħ li naħdmu mas-sħab reġjonali u internazzjonali biex nipprevjenu l-eskalazzjoni tal-konflitt u biex niksbu soluzzjoni dejjiema bbażata fuq soluzzjoni ta' żewġ Stati.






**Il-kummerċ baqa' robust bis-saħħa ta' għadd rekord ta' ftehimiet kummerċjali** (42 ftehim preferenzjali ma' 74 pajjiż). F'dan il-mandat, il-Kummissjoni **kkonkludiet ħames negozjati kummerċjali moderni:** tliet Ftehimiet ta' Kummerċ Ħieles ta' ġenerazzjoni ġdida ma' **New Zealand, iċ-Ċilì u l-Kenja**, li jirriflettu l-istrateġija tagħna għall-kummerċ u l-iżvilupp sostenibbli inklużi standards għoljin ta' protezzjoni ambjentali u drittijiet soċjali; bl-istess mod, ikkonkludejna l-ewwel ftehim ta' investiment sostenibbli tagħna mal-**Angola**, u dwar il-flussi tad-data mal-**Ġappun**.

Il-Kummissjoni żviluppat **strateġija ġdida dwar ir-relazzjoni maċ-Ċina**, iffukata fuq **"it-tneħħija tar-riskji"** aktar milli fuq id-diżakkoppjament. Żammejna l-linji ta' komunikazzjoni miftuħa u ħdimna flimkien biex nindirizzaw sfidi komuni bħat-tibdil fil-klima. Tkellimna b'mod konsistenti dwar is-**sitwazzjoni tad-drittijiet tal-bniedem** li qed tiddeterjora. U stabbilixxejna miżuri biex nindirizzaw it-tħassib dwar is-sigurtà, kemm jekk dwar il-5G, l-investiment dirett barrani, il-kontrolli tal-esportazzjoni, jew biex niġġieldu d-distorsjonijiet ekonomiċi u niskoraġġixxu l-koerċizzjoni ekonomika.

# Naħdmu flimkien bħala Unjoni

Kuljum mill-bidu tal-mandat, din il-Kummissjoni ħadmet biex tagħmel l-Ewropa aktar magħquda u aktar b'saħħitha. Id-dar, affrontajna flimkien kriżijiet bla preċedent.



Fix-xena dinjija, l-approċċ tagħna ta' Tim Ewropa ppermetta lill-UE tkun aktar strateġika, assertiva u magħquda.

Matul dan il-mandat, rajna t-twelid ta' Unjoni ġeopolitika reali — li tappoġġa lill-Ukrajna, tiddefendi l-aggressjoni tar-Russja, tippromwovi l-ordni bbażat fuq ir-regoli u tinvesti fi sħubijiet

**Wegħedna li nkunu kuraġġużi u ambizzjużi. Żammejna triqitna u wettaqna.**

